**责任编辑：阿布都肉苏里·吾马尔　李春华**
**整体设计：热孜婉·吐尔迪**

维吾尔十二木卡姆(维、汉文)

**木夏吾莱克木卡姆(第三木卡姆)**

新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会　编
新疆维吾尔自治区文化厅

新疆人民出版社出版发行
(乌鲁木齐市建中路54号　邮政编码830001)
计算机制谱：北京现代艺术开发工程公司
歌词排版：新疆人民出版社微机室
新疆新华印刷厂印刷
850×1168毫米　32开本　5.625印张　8插页
1993年12月第1版　1994年4月第1次印刷
印数：1—1 800

ISBN7—228—02955—O/J·139　定价：12.00元



**تەھرىر ھەيئىتى :**

تۆمۈر داۋامەت ( شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ باشلىقى )

مەمتىمىن يۈسۈپ ( تەتقىقاتچى ) ، ئابدۇرېھىم ئۆتكۈر ( تەتقىقاتچى ) ، ئىمىن تۇرسۇن ( ئالىي مۇھەررىر ) ، قېيۇم تۇردى ( بىرىنچى دەرىجىلىك يازغۇچى ) ، مەھەممەت زۇنۇن ( پروفېسسور ) ، ئوبۇل ئىسلام ( ئالىي مۇھەررىر ) ، چېن جۇڭچيۇ ( كاندىدات ئالىي مۇھەررىر ) ، شېرىپىدىن ئۆمەر ( پروفېسسور ) ، جۇجى ( تەتقىقاتچى ) .

**مۇقامنىڭ مۇزىكىسىنى نوتىغا ئالغۇچى :**

مەتروزى تۇرسۇن ( بىرىنچى دەرىجىلىك كومپوزىتور ) .

**نوتىسىنى تەكشۈرۈپ بېكىتكۈچى :**

جۇجى ( تەتقىقاتچى ) .

**مۇقامنىڭ تېكىستلىرىنى رەتلەپ نەشرگە تەييارلىغۇچىلار :**

مۇھەممەتئېلى زۇنۇن ( بىرىنچى دەرىجىلىك دراماتورگ ) ، ئۆمەر ئىمىن .

**مۇقام تېكىستلىرىنى خەنزۇچىغا تەرجىمە قىلغۇچىلار :**

جىڭيا ( كاندىدات ئالىي مۇھەررىر ) ، جاڭ شىرۇڭ ( كاندىدات ئالىي مۇھەررىر ) ، خۇشېڭلى .

**مۇقام تېكىستلىرىنىڭ خەنزۇچە تەرجىمىسىنى بېكىتكۈچى :**

جۇ يىڭۇ ( ئالىي تەرجىمان ) .



编委会名单：

铁木尔·达瓦买提（新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会会长）
买买提明·玉素甫（研究员）
阿布都热依木·乌提库尔（研究员）
伊敏·吐尔逊（编审）
克尤慕·图尔迪（一级作家）
买买提祖农（教授）
乌布利·斯拉木（编审）
陈重秋（副编审）
谢日甫丁·乌买尔（教授）
周吉（研究员）

十二木卡姆记谱：

买提肉孜·吐尔逊（一级作曲）
周吉（研究员）

十二木卡姆歌词整理：

买买提力·祖农（一级编剧）
乌买尔·伊明

十二木卡姆歌词汉文翻译：

井亚（副编审）　张世荣（副译审）　胡胜利
朱英武（译审）校订



ئامانىساخاننىڭ ھەيكىلى ئالدىدا

阿曼尼莎汗塑像前

# كىرىش سۆز

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى — ئۇيغۇر خەلقى جۇڭخۇا مىللەتلىرىنىڭ پارلاق مەدەنىيىتىگە قوشقان زور تۆھپە؛ ئۇلۇغ ۋەتىنىمىزنىڭ سەنئەت خەزىنىسىدىكى مىسلىسىز چاقناپ تۇرغان گۆھەر. ئۇنىڭدا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تۇرمۇشىنىڭ رەڭدارلىقى ۋە گۈزەل مەنىۋىيىتى، ئىستەك - ئىنتىلىشلىرى، تارىخىي رېئاللىقتىن ھاسىل قىلغان مۇھەببەت - نەپرەتلىرى مۇزىكا، ئەدەبىيات، ئۇسسۇل قاتارلىق خىلمۇ - خىل تىل شەكىللىرى بىلەن ئىپادىلەپ بېرىلگەن. ئۇنىڭدا ئاكۇستىك مۇزىكا، چالغۇ مۇزىكىسى، بەدىئىي ئەدەبىيات، دراما، ئۇسسۇل شەكىللىرى مۇجەسسەملەشتۈرۈلگەن، لىرىكا بىلەن ئېپىكا بىرلەشتۈرۈلگەن. بۇنداق مۇزىكا شەكلى دۇنيا مىللەتلىرىنىڭ سەنئەت تارىخىدا ئالاھىدە ئۆزگىچە بولغان مۆجىزىدۇر.

مۇقامنىڭ تارىخى ئۇزۇن ۋە ئارقا كۆرۈنۈشمۇ كەڭ ۋە چوڭقۇر، ئۇ ئۇيغۇر خەلقىنىڭ تارىخىي دەۋرلىرى بىلەن ھەمقەدەمدۇر. ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ئېتنىك تەركىبىگە كىرگەن قەبىلىلەر كۆپ ۋە كەڭ دائىرىلىك بولغاچقا، مۇزىكا مەدەنىيىتىمۇ كۆپ قاتلاملىق، كۆپ مەنبەلىك، لېكىن ئۆزىگە خاس ئالاھىدىلىكى بىلەن باشقا مىللەتلەرنىڭ مۇزىكىلىرىدىن پەرقلىنىدۇ.

ئون ئىككى مۇقامنىڭ مەنبەسى زامان ۋە ماكان ئامىللىرى بويىچە ئاساسەن ئىككى: بىرى، قەدىمدىن كېلىۋاتقان يېر - كۆيلەرنىڭ ئەنئەنىۋى ئالاھىدىلىكلىرى ئاساسىدا راۋاج تاپقان بىر يۈرۈش ناخشا - مۇزىكىلار؛ يەنە بىرى، مۇزىكا شۆبىلىرى، يەنى كۇچا، قەشقەر، قوجۇ (تۇرپان)، ئىۋىرغول (قۇمۇل) ۋە ئۇدۇن (خوتەن) ناخشا - مۇزىكىلىرى ۋە دولان ناخشا - مۇزىكىلىرى. بۇ زامان ۋە ماكان ئامىللىرى

ئۆزئارا گىرەلىشىپ كەتكەن بولۇپ، بىر - بىرىنى تەقەززا قىلىدۇ. ئۇنىڭدا ئۇيغۇر خەلقىنىڭ ياشاش شەكلى، مىللىي خاراكتېرى، ئەدەپ - ئەخلاق چۈشەنچىلىرى، پسىخولوگىيىسىدىن كېلىپ چىققان مىللىي مەدەنىيلىك ئالاھىدىلىك بار. بۇ ئالاھىدىلىك ئۆزگىچە مۇزىكىلىق شەكىللەر، ئورۇنداش ئادەتلىرى، جۈملىدىن خاس چالغۇلار بىلەن گەۋدىلىنىدۇ.

مۇقام ئېتنولوگىيىلىك مەنىسىدىن قەتئىينەزەر، مەلۇم سىستېمىغا سېلىنغان بىر يۈرۈش مۇزىكا مۇجەسسەمنى بىلدۈرىدىغان خاس نام. ئون ئىككى مۇقامنىڭ تۈزۈلۈشى ۋە ناملىرى 16 - ئەسىردە، مۇزىكا ئۇستازلىرىمىزدىن قىدىرخان، ئامانىساخان (نەفسى) لارنىڭ يېتەكچىلىكىدە، كۆپلىگەن ئەلنەغمىچىلەرنىڭ قېزىشى، توپلىشى ۋە رەتلىشى بىلەن هازىرقى هالەتتە قېلىپلاشتۇرۇلغان. ئون ئىككى مۇقام راك، چەبىيات، مۇشاۋرەك، چارگاھ، پەنجگاھ، ئۆزهال، ئەجەم، ئۇششاق، ناۋا، بايات، سىگاھ، ئىراقلاردىن ئىبارەت. ئون ئىككى مۇقامنىڭ يەرلىك ۋارىيانتلىرىمۇ بار، بۇلاردىن مەشهۇرراقلىرى ۋە مەلۇم ئالاھىدىلىكى بولغانلىرى دولان مۇقاملىرى ۋە قۇمۇل مۇقاملىرىدۇر.

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامدا هەر بىر مۇقام چوڭ نەغمە، داستان، مەشرەپ دېگەن چوڭ ئۈچ قىسىمغا بۆلۈنگەن؛ هەر بىر قىسىم تۆت ئاساسىي سۇتۇق ۋە بىر قانچە تۇرلەنمە (ئىنۋېرسىيە) كۈيلەردىن تەركىب تاپقان. بۇ كۈيلەرنىڭ هەر بىرى مەزكۇر مۇقامدىكى ئاساسىي كۈينىڭ شۆبىسى بولۇش بىللە بىلەن، يەنە گارمونىيىلىك هالدا ئۆز ئالدىغا مۇستەقىل كۈيمۇ بولالايدۇ.

ئۇيغۇر مۇقاملىرى ئۇيغۇر شېئىرىيىتىنىڭ مۇزىكىلىق ئىپادىسىدۇر. مۇقاملار ئاجايىپ چوڭقۇر مەنىلىك، باي مەزمۇنلۇق، رەڭمۇ - رەڭ تۇسلۇك، بەدىئىي پاساهەتلىك، يەڭگىل هەم ئېيتىشقا ئەپلىك كلاسسىك شېئىرلار، غەزەل، بېيىت - قوشاقلار بىلەن جانلىنىدۇ، بولۇپمۇ شېئىرىيىتىمىزنىڭ ئەڭ ئاهاڭدار بەدىئىي شەكلى بولغان غەزەللەرنىڭ 18 خىل بەهرى بىلەن يېڭى تۈسكە كىرىدۇ.

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنى رەتلەش، تولۇقلاش ۋە تەتقىق قىلىش جەھەتتە بىر مۇنچىلىغان ئۇنۇملۇك خىزمەتلەر ئىشلىنىپ مەدەنىيەت خەزىنىمىزنىڭ بۇ بىباھا گۆھىرى بىر قەدەر مۇكەممەل، يارقىن تۈسكە كىردى. « ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى » نى نەشرگە تەييارلاشتا يەنىلا مەشھۇر مۇقام ئۇستازى تۇردى ئاخۇن ئاكا بىزگە قالدۇرۇپ كەتكەن مۇقام نەغمىلىرى، مۇقام تېكىستلىرى ئاساس قىلىنغان بولسىمۇ، بىر قىسىم مۇقام نەغمىلىرى تولۇقلاندى. تەكرارلانغان تېكىستلەر، مۇزىكا رىتىمىگە ماسلاشمايدىغان تېكىستلەر ئورنىغا ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتىدا ئالاھىدە ئورۇن تۇتقان ئاتاقلىق شائىرلارنىڭ نادىر نەزمىلىرى تاللاپ كىرگۈزۈلدى.

تۇردى ئاخۇن ئاكا ئېيتقان ئون ئىككى مۇقام نەغمىلىرى 245، مۇقام تېكىستلىرى 2482 مىسرا ئىدى. بۇ قېتىم رەتلەش، تولۇقلاش ئارقىلىق 320 نەغمە بىلەن 2990 مىسرا تېكىست بېكىتىپ چىقىلدى.

بۇ قېتىم ئاتاقلىق كلاسسىك شائىرلىرىمىزدىن ئاتايى، سەككاكى، لۇتپى، سەئىدى، رەشىدى، نەفسى، قىدىرخان، گۇمنام، زەلىلى، نۇۋبىتى، نىزارى، قەلەندەر، مەشھۇرى، موللا بىلال قاتارلىقلارنىڭ ئەسەرلىرىگە ئون ئىككى مۇقام نەغمىلىرى ئىچىدىن ئالاھىدە ئورۇن بېرىلدى.

ئىلگىرى رەتلەنگەن مۇقام تېكىستلىرى ئىچىدىكى خەلق داستانلىرى ۋە خەلق قوشاقلىرى 518 مىسرا، مەنىبەسىز تەرمە مىسرالار 162 مىسرا ئىدى. بۇ قېتىمقى رەتلەشتە مەنبەسىز مىسرالار قالدۇرۇلۇپ، ئۇلارنىڭ ئورنىغا خەلق داستان - قوشاقلىرىدىن 1053 مىسرا كىرگۈزۈلدى.

خىلمۇ - خىل ئىجتىمائىي سەۋەبلەر ۋە ئۇقۇش - ئورۇنلاش جەھەتتىكى سەۋەنلىكلەر تۈپەيلىدىن بۇزۇلغان ياكى بۇزۇۋېتىلگەن تېكىستلەر ئەسلىگە كەلتۈرۈلدى.

ناخشا — ئالاھىدە بىر خىل سەنئەت. ئۇنىڭ تېكىستلىرى خەلق تىلىغا قانچە يېقىن بولسا، خەلققە بېرىدىغان مەنىۋى لەززىتى شۇنچە

ئاشـدۇ . شۇ سەۋەبتىن ئون ئىككى مۇقامنى ئورۇنلىغۇچى ۋە ئاڭلىغۇ-
چىلاردا چۈشەنمەسلىك ـ تېگىرقاش ھالەتلىرىنى كەلتۈرۈپ چىقىرىدىغان
بەزى قەدىمكى ئۇيغۇرچە ، ئەرەبچە ـ پارىسچە سۆزلەر ئاممىباب ئۇيغۇرچە
ياكى ئۆزلەشۈپ كەتكەن ئەرەبچە ـ پارىسچە سۆزلەرگە ئالماشتۇرۇلۇپ ،
تېكىستلەرنىڭ مەزمۇنى ئوچۇقلاشتۇرۇلدى . ئوچۇقلاشتۇرۇش مۇمكىن
بولمىغان 70 نەچچە سۆزگە ئىزاھات بېرىلدى .

ئون ئىككى مۇقامنى نوتىغا ئېلىشتا ، شىنجاڭ مۇقام ئانسامبلى
چېلىپ ئورۇنلىغان ، شىنجاڭ ئۈن ـ سىن نەشرىياتى نەشر قىلغان
« ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى » نىڭ ئۈنئالغۇ لېنتىسى ( نومۇرى
100 – XL ) ئاساس قىلىندى .

مۇقامنى نوتىغا ئېلىشتا ئەنئەنىۋى بەش سىزىقلىق نوتىغا ئېلىش
قائىدىسى بويىچە ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ مۇزىكىلىق ئالاھىدىلىكى
نەزەردە تۇتۇلدى .

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ نوتىسىنى ئىلمىي جەھەتتىن
تەكشۈرۈپ بېكىتىشكە جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنىنىڭ رىياسەتچىلىكىدە ، جۇڭگو ئەنئەنىۋى مۇزىكا ئىلمىي
جەمئىيىتىنىڭ باشلىقى ، جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنىنىڭ تەتقىقاتچىسى خۇاڭ شياڭپېڭ ؛ جۇڭگو ئاز سانلىق مىللەتلەر
مۇزىكا ئىلمىي جەمئىيىتىنىڭ مۇئاۋىن باشلىقى ، مەركىزىي مۇزىكا ئىنسى-
تىتۇتىنىڭ پروفېسسورى تيەن ليەنتاۋ ؛ جۇڭگو ئەنئەنىۋى مۇزىكا ئىلمىي
جەمئىيىتىنىڭ باشلىقى ، جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنىنىڭ باشلىقى ، تەتقىقاتچى چياۋ شۈەنجۇڭ ؛ خەلق مۇزىكا
نەشرىياتى 2 ـ تەھرىر ئىشخانىسىنىڭ مۇدىرى ، كاندىدات ئالىي مۇھەررىر
چاڭ شۈپېڭ ؛ « جۇڭگو مۇزىكا يادىكارلىقلىرى بۈيۈك تەزكىرىسى » نىڭ
مۇئاۋىن باش مۇھەررىرى ، جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمىيىسى مۇزىكا تەتقىقات
ئورنىنىڭ كاندىدات تەتقىقاتچىسى ۋاڭ زىچۇ ؛ جۇڭگو سەنئەت ئاكادېمى-
يىسى مۇزىكا تەتقىقات ئورنىنىڭ كاندىدات تەتقىقاتچىسى ، دوكتور خەن
باۋچياڭ قاتارلىق مۇتەخەسسىسلەر قاتناشتى .

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىنىڭ تېكستلىرىنى مۇشۇ كىتابنىڭ تەھرىر ھەيئىتى ئىلمي جەمئىيەتنى تەكشۈرۈپ بېكىتتى.

«ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى» نىڭ نەشرى قىلىنىشى پەخىرلىنىشكە ئەرزىيدىغان تارىخىي ئەھمىيەتلىك زور ئىش. ئىشىنىمىزكى، ئۇ جۇڭخۇا مىللەتلىرىنىڭ سەنئەت خەزىنىسىنى تېخىمۇ بېيىتىپ خەلقىمىزگە تېخىمۇ كۆپ مەنىۋى ئوزۇق بېغىشلايدۇ.

**شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى**

**مۇقام تەتقىقات ئىلمي جەمئىيىتى**

# 前　言

维吾尔十二木卡姆，是维吾尔族人民对中华民族灿烂的文化所作的重大贡献，是我们伟大祖国艺术宝库中的一颗闪耀璀璨光芒的珍稀瑰宝。她运用音乐、文学、舞蹈、戏剧等各种语言和艺术形式表现了维吾尔族人民绚丽的生活和高尚的情操，反映了他们的理想和追求以及当时的历史条件下所产生的喜怒哀乐。她集传统音乐、演奏音乐、文学艺术、戏剧、舞蹈于一身，具有抒情性和叙事性相结合的特点。这种音乐形式在世界各民族的艺术史上独树一帜，堪称一绝。

木卡姆历史渊源流长，背景广阔而深远，与维吾尔族人民的历史时代同步发展。尽管属于维吾尔族民俗范畴的部落众多，地域辽阔，其音乐文化也具有多层次多源流的特点，但她仍以自己独特的风格而有别于其他民族的音乐。

十二木卡姆的源流，从时代和地域因素上讲主要有两点，一是由古代流传下来的传统音乐的基础上发展成的套曲和歌曲；二是地方音乐，即库车、喀什、吐鲁番、哈

密和和田音乐以及刀郎音乐。这种时代和地域因素相互交织渗透，浑然一体，形成产生于维吾尔族人民的生活方式、民族特征、道德观念及其心理素质的民族调式特点。这种特点则是通过独特的音乐形式、演奏方法以及独特的演奏乐器加以体现的。

无论“木卡姆”在名称学上有何含义，它只表示经过规整的某个音乐套曲的专用名称。从16世纪开始，在音乐大师克迪尔罕·雅尔坎迪、阿曼尼莎罕（乃菲丝）等人的引导下，经过众多民间乐师的挖掘、收集和整理，终于形成现在的规模和样式。维吾尔十二木卡姆包括拉克、且比亚特、木夏吾莱克、恰尔尕、潘吉尕、乌孜哈勒、艾且、乌夏克、巴雅提、纳瓦、斯尕、依拉克等木卡姆。十二木卡姆还有一些地域性变体，其中比较有名且具一定特色的当属刀郎木卡姆和哈密木卡姆。

维吾尔十二木卡姆的每一个木卡姆均分为大乃额曼、达斯坦和麦西热甫等三大部分；每一个部分又由四个主旋律和若干变奏曲组成。其中每一首乐曲既是木卡姆主旋律的有机组成部分，同时，又是具有和声特色的独立乐曲。

维吾尔木卡姆是维吾尔诗歌的音乐表达形式。每个木卡姆配上那些含义隽永、内容丰富、色彩斑斓、朗朗上口、轻松活泼、便于演唱的古典诗词以及格则勒（双行诗）、民谣而显得情趣盎然，生机勃勃。尤其是维吾尔诗词中那最富韵味的格则勒的十八种格律更使木卡姆乐曲显得新颖而别致。

由于在整理、补充和研究维吾尔十二木卡姆方面做了大量卓有成效的工作，从而使文化宝库中的这颗无价之宝日臻完美，光彩照人。在整理出版《维吾尔十二木卡姆》中，仍以著名木卡姆大师吐尔迪阿洪留下的木卡姆乐曲和歌词为主，同时，补充了部分木卡姆乐曲。对十二木卡姆的歌词，删去了一些重复和不合音乐节拍的歌词，补充了部分在维吾尔古曲文学中占有特殊地位的著名诗人的经典力作。

吐尔迪阿洪演唱的十二木卡姆共计 245 首乐曲和 2 482行歌词。在这次整理补充中，审定收录乐曲 320 首，歌词 2 990 行。

在这次定稿中，著名古典诗人阿塔依、赛卡克、鲁菲提、赛迪、热西提、乃菲丝、克迪尔汗·古木纳姆、纳扎尔、凯兰代尔、麦西呼尔、毛拉比拉勒等人的作品在十二木卡姆的歌词中占有显著地位。

原先整理的木卡姆歌词中民间叙事诗和民歌有 518 行，轶名歌谣有 162 行。在这次整理中，删去轶名歌谣，补充了民歌民谣 1 053 行。

由于各种社会原因和演唱中的失误而讹传和走样的歌词在这次修订中也恢复了其原貌。

歌曲是在演唱中无法给予注释的一种特殊的艺术。歌词用语越接近民众的语言，越能为民众所接受和喜爱。基于这个原因，我们尽可能地剔除那些使木卡姆演奏者和听众无法理解、感到困惑的一些古维吾尔语、阿拉伯语和波斯语词汇，换上通俗易懂的维吾尔语或已经为人们

所吸收的阿拉伯语和波斯语词汇，使歌词内容更加清晰明朗。

对一些无法剔除、又不能用通俗的词语取代的某些艰涩难懂的古维吾尔语词汇，我们做了多条注释。

在中国艺术研究院音乐研究所主持下，由中国传统音乐学会会长、中国艺术研究院音乐研究所研究员黄翔鹏，中国少数民族音乐学会副会长、中央音乐学院教授田联韬，中国传统音乐学会副会长、中国艺术研究院音乐研究所所长、研究员乔建中，人民音乐出版社二编室主任、副编审常树蓬，《中国音乐文物大系》副主编、中国艺术研究院音乐研究所副研究员王子初，中国艺术研究院音乐研究所副研究员韩宝强博士等有关专家参加了对维吾尔十二木卡姆乐谱的学术鉴定工作。

《维吾尔十二木卡姆》的出版是值得我们引以为自豪的一件具有历史意义的大事。我们相信，她将进一步丰富中华民族的艺术宝库，为人民奉献更多的精神食粮。

新疆维吾尔自治区十二木卡姆研究学会

# ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامىغا تېكىستلىرى كىرگەن شائىرلار

**ئاتايى ــ** 15 ـ ئەسىر ئۇيغۇر ئەدەبىياتىنىڭ ئەڭ مەشھۇر ۋەكىللىـ رىدىن بىرى . نەۋائى ئۆزىنىڭ « مەجالىسۇن نەفائىس » دېگەن ئەسىرىدە ئاتايى ھەققىدىمۇ توختالغان . ئۇنىڭ مۇبارەك نامى لۇتپى ، سەككاكىلار بىلەن بىللە تىلغا ئېلىنىدۇ . ئۇ سۆيگۈ ـ مۇھەببەتنى ، رېئال ھايات گۈزەللىكىنى كۈيلىگەن .

**لۇتپى ــ** مەۋلانا ئەبەيدۇللا لۇتپى ( 1366 ـ 1465 ) ئۇيغۇر ئەدەبىيا- تىنىڭ نەۋائىغا قەدەر يېتىشكەن مەشھۇر ۋەكىللىرىدىن بىرى . نەۋائى تەرىپىدىن « مالىكۇل كالام » ( سۆز پادىشاھى ) دەپ تەرىپلەنگەن بۇ كىشى « دىۋان لۇتپى » ماۋزۇلۇق شېئىر توپلىمى بىلەن 2400 مىسرالىق « گۈل ۋە نەۋرۇز » داستانىنىڭ ھۆرمەتلىك مۇئەللىپى .

**سەككاكى ــ** 14 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرى ۋە 15 ـ ئەسىرنىڭ باشلىرىدا ئۆتكەن ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى . نەۋائى بۇ كىشىنى « ئۇيغۇر ئىبارىلىرىنىڭ ماھىرى ، تۈرك تىلىنىڭ ئۇستىسى » دەپ تەرىپلىگەن .

سەككاكى 15 ـ ئەسىر ئۇيغۇر ئەدەبىياتىدا قەسىدە ژانىرىنى يۇك- سەكلىككە كۆتۈرگەن .

**نەۋائى ــ** ئەلىشىر نەۋائى ( 1441 ـ 1501 ) ئۇيغۇر كلاسسىك ئەدەبىياتىنىڭ ئالتۇن دەۋرىنى ياراتقان ئۇلۇغ شائىر ، مۇتەپەككۇر ، دۆلەت ۋە جامائەت ئەربابى . ئۇنىڭ 44800مىسرا شېئىردىن تۈزۈلگەن « خەزائىنۇل مەئانى » ( مەنالار خەزىنىسى ) دىۋانى بىلەن « ھەيرەتۇلئەبرار » ، « پەر- ھاد ـ شىرىن » ، « لەيلى ـ مەجنۇن » ، « سەبئەئى سەييارە » ، « سەددى ئىسكەندەر » قاتارلىق بەش داستاندىن تۈزۈلگەن « خەمسە » سى ئۇيغۇر

كلاسسك ئەدەبىياتىنىڭ ئەڭ بۈيۈك نەمۇنىلىرىدۇر . ھەزرىتى نەۋائىنىڭ يەنە « مەجالىسۇن نەفائىس » ( گۈزەللەر مەجلىسى ) ، « مۇھاكىمە تۇل لۇغەتەيىن » ( ئىككى تىل ھەققىدە مۇھاكىمە ) ، « مەنتىقۇتتەيىر » ( قۇشلار تىلى ) قاتارلىق بىباھا ئەسەرلىرى بار .

**سەئىدى —** سۇلتان سەئىدخان ( 1484 — 1535 ) ئۇ ، 1514 ـ يىلدىن 1678 ـ يىلغىچە ھۆكۈم سۈرگەن سەئىدىيە خانلىقىنىڭ قۇرغۇچىسى ، ئاتاقلىق سىياسىئۇن ، ھەربىي قوماندان ، شائىر .

**رەشىدى —** ئابدۇرەشىدخان ( 1520 ـ 1569 ) سەئىدىيە خانلىقىنىڭ ئىككىنچى پادىشاھى ، سۇلتان سەئىدخانىنىڭ ئوغلى ، 27 يىل تەختتە ئولتۇرۇپ ، خوتەندە ۋاپات بولغان .

**رەشىدخان —** ئادالەتپەرۋەر شاھ ، قابىل سەركەردە ، ئاتاقلىق شائىر . ئۇ « دىۋان رەشىدى » ، « مەشۇقنامە » قاتارلىق شېئىر ـ داستان توپلاملىرىنىڭ مۇئەللىپى .

**قىدىرخان —** يۈسۈپ قىدىرخان يەركەندى — ئابدۇرەشىدخان دەۋرىدىكى ئەڭ داڭلىق مۇزىكشۇناس ، شائىر . « تارىخىي مۇسىقىيۇن » دېگەن كىتابتا « مۇزىكا ئىلمىنىڭ ئون ئۈچىنچى پىرى » دەپ تەرىپلەنگەن بۇ كىشى ئون ئىككى مۇقامنىڭ رەتلىنىپ يۈرۈشلەشتۈرۈلىشىگە يېتەكچىلىك قىلغان ، « دىۋان قىدىرى » ماۋزۇلۇق توپلامنىڭ مۇئەللىپى .

**نەفىسى —** مەلىكە ئامانىسا خېنىم ( 1533 ـ 1567 ) پادىشاھ ئابدۇرەشىدخانىنىڭ خانىشى ، مەشھۇر مۇقامشۇناس ، شائىرە . ئون ئىككى مۇقامنىڭ رەتلىنىپ سىستېمىلاشتۇرۇلۇشى ئۈچۈن ئۆچمەس تۆھپە قوشقان ئۇنتۇلماس شەخس . ئۇ ، « ئەخلاقى جەمىلە » ( گۈزەل ئەخلاق ) ، « شورۇل قۇلۇب » ( قەلبلەر ھېكمىتى ) قاتارلىق ئەسەرلەرنى يازغان .

**مەشرەپ —** بابارەھىم مەشرەپ ( 1641 ـ 1711 ) ئۆزبېكىستانىنىڭ نەمەنگان شەھرىدە تۇغۇلغان . 40 نەچچە يىللىق ئۆمرى قەشقەر ، خوتەن ، جۇڭغار دالىلىرىدا ئۆتكەن . مۇتەئەسسىپ يۇقىرى تەبىقە پىتنىخورلىرىنىڭ زىيانكەشلىكى تۈپەيلىدىن بەلىخ ھاكىمىنىڭ ئەمرى بىلەن دارغا ئېسىل-

غان . ئاشىق شائىر شاھ مەشرەپ خەلقىمىز ئارىسىدا يۇقىرى ھۆرمەت ـ ئىناۋەتكە ئىگە .

**گۇمنام ــ** مۇھەممەت ئىمىن خوجام قۇلى ئوغلى خىرقىتى ( 1634 ـ 1724 ) ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى ، مۇتەپەككۇرى . ئۇ ، 1670 ـ يىللىرى يازغان « مۇھەببەتنامە ـــ مېھنەتكامە » ماۋزۇلۇق داستانىنى « خىرقىتى » تەخەللۇسى بىلەن يازغان بولسا ، پۈتۈن لىرىك غەزەل ، مۇخەممەسلىرىنى « گۇمنام » تەخەللۇسى بىلەن يازغان .

**زەلىلى ــ** مۇھەممەت سىدىق زەلىلى ـــ ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇ 1674 ـ يىلى يەكەندە تۇغۇلغان ، 80 يىل ئۆمۈر سۈرگەن . ئۇنىڭ 133 غەزەل ، 19 مۇخەممەس ، 5 مۇستەھزاد ، 16 رۇقئات ۋە پارس تىلىدا يازغان 46 غەزەلنى ئۆز ئىچىگە ئالغان بىر دىۋانى ، 2800 مىسرالىق « سەپەرنامە » داستانى ، 524 مىسرالىق « تەزكىرە چىلتەن » رىۋايىتى ، 1540 مىسرالىق « تەزكىرە خوجامۇھەممەت شېرىپ » قاتارلىق ئەسەرلىرى بار .

**ئابىد قۇمۇلى ــ** 17 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرىدا قۇمۇل دىيارىدا ياشاپ ئۆتكەن تالانتلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇنىڭ ئىجادىيەت مىۋىلىرىدىن ھازىرغىچە بىزگە مەلۇم بولغىنى 34 غەزەل بىلەن 69 رۇبائىدىن ئىبارەت .

**نۆبىتى ــ** 18 ـ ئەسىردە ئۆتكەن ئاتاقلىق ئۇيغۇر شائىرى . خوتەندە تۇغۇلغان ، يەكەن ، قەشقەرلەردە بىلىم تەھسىل قىلغان . 1750 ـ يىلى ۋاپات بولغان .

نۆبىتى ئۆز ئۆمرىدە نۇرغۇن غەزەل ـ مۇخەممەس يازغان بولسىمۇ ، بىزنىڭ دەۋرىمىزگىچە يېتىپ كەلگىنى « دىۋان نۆبىتى » ماۋزۇلۇق بىرلا توپلام . ئۇنىڭغا 108 پارچە غەزەل ، ئۈچ مۇخەممەس ، 26 رۇبائى كىرگۈزۈلگەن .

**نىزارى ــ** ئابدۇرەھىم نىزارى ـــ ئۇلۇغ ئۇيغۇر رېئالىزمچى شائىرى . ئۇ ، 1776 ـ يىلى قەشقەر شەھرىدە تۇغۇلغان . ئۇ ، « رابىيە ـ سەئىدىن » ، « ۋامۇق ـ ئۇزرا » ، « مەھزۇن ـ گۇلنىسا » ، « پەرھاد ـ شېرىن » ، « لەيلى ـ مەجنۇن » قاتارلىق داستانلارنى يازغان .

نىزارى ـــ ئەلشىر نەۋائىدىن كېيىن « خەمسە » يازغانلار ئىچىدە

ئەڭ شۆھرەت قازانغان شائىر . ئۇ ، يەنە 1839 ـ يىللىرى « دۇرۇل نىجاد » ( نىجادلىق ئۈنچىلىرى ) ناملىق مەشھۇر ئەسىرىنى يازغان .

**ئەرشى ــ** خوجا جاھان ئەرشى ــ 18 ـ ئەسىردە ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى . ئۇ ، 1730 ـ يىلدىن 1756 ـ يىلغىچە ئالتە شەھەرنىڭ خانى بولغان . ئادالەت ۋە مەرىپەتپەرۋەرلىك بىلەن يۇرتنى گۈللەندۈرگەن . 1756 ـ يىلى جۇڭغارلارنىڭ ياردىمىگە تايانغان بۇرھانىددىن خوجا تەرىپىدىن پۈتۈن ئۇرۇق ـ جەمەتى بىلەن بىللە ئۆلتۈرۈۋېتىلگەن . شائىرنىڭ « دىۋان ئەرشى » ناملىق بىر توپلىمى بار .

**فۇتۇھى ــ** خوجا سىدىق فۇتۇھى ــ 18 ـ ئەسىردە ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى . ئۇ ، جۇڭغارلارغا تايانغان ئاپئاق خوجا نەۋرىسى بۇرھانىددىن خوجا ( خان خوجا ) تەرىپىدىن ۋەھشىيانە ئۆلتۈرۈلگەن خەلقپەرۋەر پادىشاھ ، شائىر خوجا جاھان ئەرشىنىڭ ئوغلى ، ئاتىسى بىلەن بىللە قەتلى قىلىنغان . ئۇنىڭ بىزنىڭ دەۋرىمىزگىچە يېتىپ كەلگەن غەزەل ـ مۇخەممەسلىرىمۇ ئەرشى دىۋانىنىڭ ئاخىرىغا كۆچۈرۈلگەن .

**قەلەندەر ــ** 18 ـ ئەسىردە خوتەندە ياشاپ ئۆتكەن تالانتلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇنىڭ ئىجادىيىتىدىن ھازىرغىچە بىزگە مەلۇم بولغانلىرى 149 غەزەل بىلەن 20 پارچە مۇخەممەس .

**مەشھۇرى ــ** ئىبراھىم مەشھۇرى ــ 18 ـ ئەسىردە يەكەندە تۇغۇلۇپ ، ياشاپ ئۆتكەن داڭلىق ئۇيغۇر شائىرى . 3960 مىسرا شېئىرنى ئۆز ئىچىگە ئالغان « دىۋان مەشھۇرى » ماۋزۇلۇق توپلامنىڭ مۇئەللىپى .

**نىيازى ــ** موللا بوساق نىيازى ــ 18 ـ ئەسىرنىڭ ئاخىرىدا تۇرپاندا تۇغۇلغان ، مۇھەممەت ئەفرىدۇن ۋاڭ بىلەن بىللە قەشقەرگە كەتكەن . قەشقەر خەلق قوزغىلىڭى مەزگىلىدە ئىز ـ دېرەكسىز غايىپ بولغان . ئۇنىڭ 1500 مىسرادىن كۆپرەك شېئىرى كىرگۈزۈلگەن 126 بەتلىك دىۋانى بار .

**مەھزۇن ــ** 18 ـ ئەسىردە ياشىغان ئۇيغۇر شائىرى . ئۇ ، خوتەندە تۇغۇلغان . ئۇنىڭ « دىۋان مەھزۇن » ماۋزۇلۇق توپلىمى بار .

**سادايى ــ** مىرھەسەن سادايى 1752 ـ يىلى قەشقەر شەھرىدە

تۇغۇلغان ئۇيغۇر شائىرى .

**موللا بىلال —** موللا بىلال موللا يۇسۇپ ئوغلى ( 1823 — 1899 ) ئۇلۇغ ئۇيغۇر رېئالىستىك شائىرى . ئۇ ، « غەزەلىيات » ناملىق لىرىك غەزەللەر توپلىمى بىلەن « نۇزۇگۇم » « چاڭموزا يۇسۇپخان » ، « غازات دەر مۇلكى چىن » قاتارلىق تارىخىي داستانلارنىڭ مۇئەللىپى .

**زوھۇرى —** زوھۇرىدىن ھېكىمبەگ — تۇرپاندىكى ۋاڭ ئەۋلادلىرىدىن بولۇپ ، 1830 — 1840 — يىللار ئەتراپىدا قەشقەرنىڭ ھاكىمبېگى بولغان . بۇ مەزگىلدە ئۇيغۇر مەدەنىيەت — مائارىپىنىڭ يۈكسىلىشىگە مۇناسىپ تۆھپە قوشقان . ئۇنىڭ « دىۋان زوھۇرى » ناملىق 68 بەتلىك توپلىمى بار .

**خۇشھال غەرىبى —** 19 — ئەسىرنىڭ باشلىرىدا قەشقەردە ياشاپ ئۆتكەن تالانتلىق ئۇيغۇر شائىرى . ئۇنىڭ 1845 — يىلى يېزىپ تاماملىغان « كۇللىيات غەرىبى » ناملىق دىۋانىغا 271 غەزەل ، 53 مەسنەۋى ، 37 رۇبائى ، 14 مۇخەممەس ، 14 ساقىنامە ، 3 مۇستەھزاد ، 31 قىتئە ، بىر تارىخ كىرگۈزۈلگەن .

**فۇزۇلى —** مۇھەممەت سۇلايمان ئوغلى فۇزۇلى ( 1498 — 1556 ) ئۇلۇغ ئەزەربەيجان شائىرى .

**ھۇۋەيدا —** خوجانەزەر غايىبنەزەر ھۇۋەيدا چاغاتاي تىلىدا كامالەتكە يەتكەن شېئىرلارنى يازغان مۇتەپەككۇر شائىر . ئۇ ، 1780 — يىلى ۋاپات بولغان .

**شەيخ سەئدى —** 13 — ئەسىردە ئۆتكەن ئۇلۇغ پارس مۇتەپەككۇر شائىرى . ئۇنىڭ « گۇلىستان » ۋە « بوستان » ناملىق دۇنياۋى قىممەتكە ئىگە مەشھۇر ئەسەرلىرى ئۇيغۇر خەلقىغە ئەزەلدىنلا تونۇش .

**گادايى —** 1403 — 1404 — يىللىرى تۇغۇلۇپ ، ھىراتتا ياشاپ ئۆتكەن مەشھۇر لىرىك شائىر .

# 歌词作者简介

**阿塔依** 15世纪维吾尔文学的杰出代表之一。纳瓦依的《珠宝集》一书中，对阿塔依的作品有很高的评价。

阿塔依与鲁菲提、赛卡克等诗人齐名，他以写抒情诗章见长。他的作品意味隽永、笔法细腻、语言流畅，其艺术成就很高。

**鲁菲提—麦吾拉·艾伯都拉·鲁菲提** (1366～1465)维吾尔著名诗人之一，纳瓦依曾在《雅会》一书中，深怀敬意地论述过他。发表过《鲁菲提诗集》2 400行，长篇抒情诗《花与诺肉孜》。

**赛卡克** 生于14世纪末15世纪初叶，维吾尔著名诗人。纳瓦依对赛卡克的创作给予了极高的评价，称他为“维吾尔语言艺术上达到了炉火纯青地步的杰出诗人”。

在15世纪同辈诗人中，赛卡克在创作上有自己独特的风格，始终激情洋溢。

**纳瓦依—艾里西尔·纳瓦依** (1441～1501)维吾尔在诗坛上有一座文学的丰碑，那就是伟大的诗人纳瓦依，他以杰出的贡献把维吾尔文学推到了一个新的高度，开创了维吾尔文学的崭新的历史时代。

纳瓦依在诗歌创作活动中成就显赫，仅诗歌就有44 800行。

其中最负盛名的是《五卷书》和《正直者的惊愕》、《帕尔哈迪与希琳》、《莱丽与麦吉侬》、《七星图》、《伊斯坎迪尔》等五部长诗。他的宏伟巨著充分显示出了非凡的诗才。除此以外，他还创作了《心灵的爱》、《鸟语》等，其思想性和艺术性均很高。

**赛迪—苏里坦·赛迪汗** (1484～1535)曾任苏里坦·赛迪汗王。杰出的政治家、军事家、诗人。

**热西提—阿不都热西提汗** (1520～1569)赛迪汗王的第二代汗王继承人(苏里坦·赛迪汗王的儿子)，在位27年，故于和田。

**热西迪汗** 公正的汗王，杰出的诗人，作品有《迪王热西迪》、《艾则勒亚提热西迪》、《斯拉提纳曼》、《麦秀克纳曼》等长诗。

**克迪尔汗—尤素甫·克迪尔汗** 莎车阿不都日西提汗王时期杰出的音乐家、诗人。著有《历史的凯歌》和《音乐知识》等，他着手整理过《维吾尔十二木卡姆》，此外还著有《迪王克迪尔》等诗集。

**乃菲斯—阿曼尼莎汗** (1533～1567)阿不都日西提汗王的爱妻，音乐家、诗人。她为整理《维吾尔十二木卡姆》音乐巨著献出了自己一生的精力。著有《论道德》、《美的道德》、《智慧的钥匙》、《坎勒的统治》等。

**麦西热甫—巴巴热合木·麦西热甫** (1641～1711)生于乌兹别克斯坦南满冈城。一生中40余年时间曾在喀什噶尔、和田、中亚一带度过。对当时的统治阶级腐败现象不满，被捕后绞刑而死。诗人善写爱情诗，在人民群众中享有盛名。

**古木纳姆—默合麦提依明霍加·库力乌吾勒·古木纳姆** (1634～1724)维吾尔著名诗人。1670年间,写出了著名长诗《劳动与爱情》。他的作品别具一格,以善于抒情而驰名中外。

**则利勒—木合拜提·斯迪克·则利勒** 维吾尔著名诗人。1674年生于莎车。写有格则勒133首,柔巴依26首,五行诗19首,长短体诗5首,波斯语格则勒46首。诗人的作品当不限于此。

**阿比迪·库木勒** 17世纪维吾尔著名诗人。至今搜集了诗人34首格则勒和69首柔巴依诗作。

**诺比提** 18世纪维吾尔著名诗人,生于和田,青年时代奔赴喀什噶尔求学,1750年病故。

诗人的创作以爱情诗为主,也写过不少劝人求知、忠诚向善和争取和平的诗作。《诺比提诗集》一书中,收入108首抒情诗,26首柔巴依诗,3首寓言诗。

**纳扎尔—阿不都热依木·纳扎尔** 维吾尔著名诗人。1776年生于喀什噶尔。著名作品有《爱情长诗集》,这部诗作是继伟大诗人纳瓦依《七美图》之后的最长诗作。长诗包括《热比亚与赛丁》、《瓦木克与乌祖拉》、《麦合逊与古丽尼莎》、《麦斯吾德与迪丽阿热》等,1839年间又创作了《杜茹丽加提》、《尼加提勒克花朵》两部诗集。

**艾尔西—霍加江合·艾尔西** 18世纪维吾尔诗人。1730～1756年曾是南疆六城的汗王。他在位时,公正、热爱和平,对家乡的繁荣起到了一定的作用。著有《艾尔西诗集》。

**菲吐海—霍加斯迪克·菲吐海** 生于18世纪,维吾尔诗人,

在中亚混战期间被当时的统治者阿巴霍加的儿子色尔汉丁霍加杀害。他的抒情诗在民间广为流传。

**凯兰代尔** 18世纪生活在和田地区，维吾尔诗人。他的149首抒情诗和20首寓言诗长期流传在民间。

**麦西呼尔—依不热合木·麦西呼尔** 18世纪生于莎车，维吾尔著名诗人。作品有《麦西呼尔诗集》(3 960行)。

**尼亚孜—毛拉布沙克·尼亚孜** 18世纪末生于吐鲁番。后随同麦合默提·艾合尔墩汗王前往喀什噶尔，他在喀什噶尔混战中死去。写有1 500行短诗。

**麦合逊** 18世纪维吾尔诗人。生于和田，著有《麦合逊诗集》。

**沙达依—米尔艾山·沙达依** 1752年生于喀什噶尔，维吾尔诗人。

**毛拉比拉勒—毛拉比拉勒·尤素甫** (1823～1899)维吾尔著名抒情诗人。作品有《格则勒亚特》(抒情诗集)和《茹孜库姆》、《长帽子尤素甫汗》等长诗。

**祖呼尔—祖呼尔丁·艾克木伯克** 吐鲁番汗王的后代，1830～1840年间曾任喀什噶尔官吏(伯克)，在任期间，对繁荣喀什噶尔文化有一定的贡献。作品有《祖呼尔诗集》。

**胡西哈里尔·艾尔比** 19世纪初生于喀什噶尔，维吾尔著名诗人。著有《库勒亚提艾力比》，诗集中包括271首抒情诗，53首讽

刺诗,37首柔巴依,14首寓言诗,14首美德诗等。

**甫祖勒—麦合默提·苏来依满·甫祖勒** (1498～1556)维吾尔著名诗人。

**线依合·赛迪** 生于13世纪,著名波斯诗人。写有巨著《蔷薇园》、《果园》,广为流传。

**尕达依** 生于1403或1404年,善于写抒情诗。

# مۇندەرىجە

## چوڭ نەغمە قسمى



## داستان قسمى



## مەشرەپ قسمى

# 目　录

## 穷乃额满部分



## 达斯坦部分

## 麦西热甫部分




مۇقەددىمە

木坎迪满




6)
7)
8)


9)
10)
11)


14)
15)
16)



19)
20)


تەزە، تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى
太孜,太孜迈尔乎里及区秀尔给
♩ = 60
( T
| D 0 T D
1)
T.TDT D T D )


3)


10)
11)
12)



13)
13)
14)
15)


19)
19)
20)
20)
21)



29)
29)
29)
30)
V
31)



33)
34)
35)



♩= 66
37)
38)
1.
2.


نۇسخا ، نۇسخا مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى
怒斯禾,怒斯禾迈尔乎里及区秀尔给
= 60
( D
1)
T T D T T T D D.T T. T TT TT TTD
T T T T T D D . T T.T TTTT D0)


4)
5)
6)


11)
12)


16)
1.
2.
( TTT T T T )
بىرىنچى كىچىك سەلقە، بىرىنچى كىچىك سەلقە مەرغۇلى
第一克其克赛勒克，第一克其克赛勒克迈尔乎里
♩= 60
( D T 0 | D 0 D T T T |
1)
DDDD T 0 | D 0 D TTT | DDDD T 0 )



2)
3)
4)



ئىككىنچى كىچىك سەلىقە ، ئىككىنچى كىچىك سەلىقە
مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۇسى
第二克其克赛勒克,第二克其克赛勒克迈尔乎里
及区秀尔给
♩ = 66
( DDD TT | D D DD TO )
1) 3)
2) 4)


14)
15)16)
1.
2.



17)
18)


1.
2.
جوٗلا
朱拉
= 54
( D T T D T T | D D T 0)
1)
2)


3)4)
5)
6)
= 78


سەنەم
赛乃姆
= 78
(D. T 0 T | D DT )
1)
2)
3)
4)


5)
6)
= 44
( D.TTT DT )
چوڭ سەلقە
穷赛勒克


= 44
5/8 (3+2/8)
( D.T TT D T D.T T T D T )
1)
2)
3)
4)



تەكىت
太喀特
♩. = 60
( T 0 | D T.T D T 0 | D T.T D T 0 )
1)
1)
2)
3)


داستان قىسمى
达斯坦部分
بىرىنچى داستان، بىرىنچى داستان مەرغۇلى
第一达斯坦,第一达斯坦迈尔乎里
= 54
( D D T | DDD 0DT )
1)


9)
10)
1.
2.
11)



12)
D.S.
15)
16)
= 60



ئىككىنچى داستان، ئىككىنچى داستان مەرغۇلى
第二达斯坦,第二达斯坦迈尔乎里
♩.𝅗𝅥 = 36
( D 0 D T | D 0 D T )
1)


2)
1.
2.
3)


7)15)
8)16)
9)


10)
11)
12)


D.S.
15)
16)


ئۈچىنچى داستان، ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى
第三达斯坦,第三达斯坦迈尔乎里
= 144
( D D. T D | T. T D | D. T D |
T. T D )
1)
2)



1.
1)
2.
3)
4)
1.
2.
1.
2.
5)


6)
1.
2.
5)
7)
8)
1.
2.
7)


9)
10)
1.
2.
11)
12)
1.
2.
11)


1.
2.
15)
= 162
1.
2.




تۆتىنچى داستان، تۆتىنچى داستان مەرغۇلى

第四达斯坦,第四达斯坦迈尔乎里




10)
10)
= 69




# 麦西热甫部分

## بىرىنچى مەشرەپ

## 第一麦西热甫

= 39

( D D D T | D 0 D T )

1)

2)

2)


2)
1.
2.
3)
4)
1.
2.
5)
6)8)
1. 3.

## مۇشاۋىرەك مۇقامىنىڭ ئاھاڭ تۈرلىرى جەدۋىلى

| | مۇقام ئاھاڭ تۈرلىرىنىڭ ئاتىلىشى | تاكت | باشلىنىش سۈرئىتى | ئاساسىي رىتىم شەكلى |
|---|---|---|---|---|
| چوڭ نەغمە قىسمى | مۇقەددىمە | [illegible] | ♩=60 | |
| | تەزە | $\frac{3}{4}$ | ♩=60 | D OT D ǀ T. TDT DT D ‖ |
| | تەزە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۈسى | $\frac{3}{4}$ | ♩=72 | D OT D ǀ T. TDT DT D ǀ |
| | نۇسخا | $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ | ♩=60 | TTDT TT D D. T T. T TTTT TT D ‖ |
| | نۇسخا مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۈسى | $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ | ♩=66 | TTDT TT D D. T T. T TTTT TT D ‖ |
| | بىرىنچى كىچىك سەلىقە | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D OD T TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | بىرىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى | $\frac{2}{4}$ | ♩=72 | D OD T TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | ئىككىنچى كىچىك سەلىقە | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D DD TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | ئىككىنچى كىچىك سەلىقە مەرغۇلى ۋە چۇشۇرگۈسى | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D DD TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | جۇلا | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D TT DT T ǀ DD TO ‖ |
| | سەنەم | $\frac{2}{4}$ | ♩=78 | D. T OT ǀ D DT ‖ |
| | چوڭ سەلىقە | $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$ | ♩. ♩=44 | D. T TT DT ‖ |
| | تەكىت | $\frac{6}{8}$ | ♩. =60 | DT. D DTO ǀ DT. T DTO ‖ |
| | چوڭ نەغمە قىسمىنى تارقاق رىتىم بويىچە تاماملاش | | | |
| داستان قىسمى | بىرىنچى داستان | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D DT ǀ D D T OD T ‖ |
| | بىرىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D DT ǀ D D T OD T ‖ |
| | ئىككىنچى داستان | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. 𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | ئىككىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. 𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | ئۈچىنچى داستان | $\frac{3}{4}$ | ♩=144 | (D) ǀ D. T D ǀ T. T D ‖ |
| | ئۈچىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{3}{4}$ | ♩=162 | (D) ǀ D. T D ǀ T. T D ‖ |
| | تۆتىنچى داستان | $\frac{6}{8}$ | ♩. =66 | (D) ǀ D D T D ‖ |
| | تۆتىنچى داستان مەرغۇلى | $\frac{6}{8}$ | ♩. =69 | (D) ǀ D D T D ‖ |
| | داستان قىسمىنى تارقاق رىتىم بويىچە تاماملاش | | | |
| مەشرەپ قىسمى | بىرىنچى مەشرەپ | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩. 𝅗𝅥=39 | D D D T ǀ D. D T ‖ |
| | ئىككىنچى مەشرەپ | $\frac{2}{4}$ | ♩=102 | D TT DT ‖ |
| | پۈتۈن مۇقامنى تارقاق رىتىم بويىچە تاماملاش | | | |

## 《木夏吾莱克木卡姆》曲目一览表

| | 曲目名称 | 节拍 | 起始速度 | 基本节奏型 |
|---|---|---|---|---|
| 第一部分「穷乃额满」 | 木坎迪满 | 艹 | ♩=60 | |
| | 太孜 | $\frac{3}{4}$ | ♩=60 | D OT D ǀ T. TDT DT D ‖ |
| | 太孜迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{3}{4}$ | ♩=72 | D OT D ǀ T. TDT DT D ‖ |
| | 奴斯禾 | $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ | ♩=60 | TTDT TT D D. T T. T TTTT TT D ‖ |
| | 奴斯禾迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ | ♩=66 | TTDT TT D D. T T. T TTTT TT D ‖ |
| | 第一克其克赛勒克 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D OD T TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | 第一克其克赛勒克迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=72 | D OD T TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | 第二克其克赛勒克 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D DD TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | 第二克其克赛勒克迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D DD TT ǀ DDDD TO ‖ |
| | 朱拉 | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D TT DT T ǀ DD TO ‖ |
| | 赛乃姆 | $\frac{2}{4}$ | ♩=78 | D. T OT ǀ D DT ‖ |
| | 穷赛勒克 | $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$ | ♩.♩=44 | D.T TT DT ‖ |
| | 太喀特 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=60 | DT. D DTO ǀ DT. T DTO ‖ |
| | 以散板结束“穷乃额满”部分 | | | |
| 第二部分「达斯坦」 | 第一达斯坦 | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D DT ǀ D D T OD T ‖ |
| | 第一达斯坦迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D DT ǀ D D T OD T ‖ |
| | 第二达斯坦 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | 第二达斯坦迈尔乎里 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | 第三达斯坦 | $\frac{3}{4}$ | ♩=144 | (D) ǀ D. T D ǀ T. T D ‖ |
| | 第三达斯坦迈尔乎里 | $\frac{3}{4}$ | ♩=162 | (D) ǀ D. T D ǀ T. T D ‖ |
| | 第四达斯坦 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=66 | (D) ǀ D D T D ‖ |
| | 第四达斯坦迈尔乎里 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=69 | (D) ǀ D D T D ‖ |
| | 以散板结束“达斯坦”部分 | | | |
| 第三部分「麦西热甫」 | 第一麦西热甫 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=39 | D D D T ǀ D.D T ‖ |
| | 第二麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=102 | D TT DT ‖ |
| | 以散板结束整部木卡姆 | | | |

## مۇقام مۇزىكىسىنى نوتىغا ئېلىشقا ئائىت بىر قانچە ئىزاھات

1 . بۇ نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى چېلىپ ئورۇنداىغان ، شىنجاڭ ئۈن - سىن نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۈنئالغۇ لېنتىسى (نومۇرى 100 - XL ) غا ئاساسلىنىپ ئېلىندى .

2 . ئون ئىككى مۇقامدىكى چارەك ئاۋاز ۋە سەل كۆتۈرۈلگەن (سەل چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋازلارنى توغرا ئىپادىلەش ئۈچۈن ، بۇ نوتىدا تۆۋەندىكىدەك بەلگىلەر كۆپەيتىپ قوللىنىلدى : ≯ بەلگىسى $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈشنى ، d بەلگىسى $\frac{1}{4}$ چۈشۈرۈشنى ، ↑ بەلگىسى سەل كۆتۈرۈلگەن ئاۋازنى ، ↓ بەلگىسى سەل چۈشۈرۈلگەن ئاۋازنى ئىپادىلەيدۇ ، بۇ بەلگىلەر ئاھاڭ نوتىسىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە قويۇلدى ، بۇ بەلگىلەر نوتىدا كۆي بەلگىسىدە بەلگىلەنگەن ئاۋاز تەرتىپى ئاساسىدا ئۆز رولىنى كۆرسىتىدۇ . مەسىلەن ، كۆي بەلگىسىدىكى مەلۇم ئاۋازنىڭ يېرىم كۆتۈرۈلگەن ( چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋاز ئىكەنلىكىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن ، نوتىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە يەنە ≯ ، d ، ↑ ياكى ↓ بەلگىسى قويۇلغان بولسا ، يېرىم ئاۋاز كۆتۈرۈش ( چۈشۈرۈش ) نى شەرت قىلىنغان ھالدا يەنە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز كۆتۈرۈلىدۇ ياكى چۈشۈرۈلىدۇ . ≯ ۋە d بەلگىلىرى ۋاقىتلىق بەلگە سۈپىتىدە بىر تاكت ئىچىدىلا كۈچكە ئىگە . ئەگەر ئوخشاش تاكتلار ئىچىدە $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈلگەن ياكى چۈشۈرۈلگەن ئاۋازلار كېيىنكى ئاۋازلاردا يېرىم كۆتۈرۈلمىسە ( چۈشۈرۈلمىسە ) ، كېيىنكى ئاۋازلارنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە ئاھاڭنى ئەسلىگە كەلتۈرۈشنى ئىپادىلەيدىغان بەلگە قويۇلدى . ↑ ، ↓ بەلگىلىرى پەقەت بەلگە قويۇلغان ئاۋازدىلا كۈچكە ئىگە .

3 . ~~ ۋە ~~لار ئايرىم - ئايرىم ھالدا ئاھاڭلارنى يوقىرىغا ياكى

تۆۋەنگە تىترىتىش بەلگىسى بولۇپ، تىترىتىش دائىرىسى ئادەتتە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز ئىچىدە بولىدۇ.

4. $\frac{5}{8}$، $\frac{7}{8}$، $\frac{9}{8}$ قاتارلىق ئۇدارلار ئارقىلىق بۇ نوتىدىكى ئۇدار ئاھاڭلىرىنىڭ ھەر بىر تاكتلىرىنىڭ ئىچكى قىسمىدىكى ئۇدارلارنىڭ بىرىكىش مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن، $\frac{5}{8}$ $(\frac{3+2}{8})$، $\frac{7}{8}$ $(\frac{3+4}{8})$، $\frac{9}{8}$ $(\frac{3+6}{8})$ فور-مۇلىسى قوللىنىلدى. ھەر بىر تاكتىنىڭ بىرىنچى ئۇدار بىرلىكىدە ۋاقتى تەكشى بولغان ئۈچ ئۇدارنىڭ ئىككى ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى ۋە تۆت ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ ھەر خىل ئۆزگىرىشلىرى دائىم كۆرۈلۈپ تۇرىدۇ. بۇ ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۇدار، رىتىم جەھەتتىكى مۇھىم ئالاھىدىلىكى، كىتابخانلارنىڭ دىققەت قىلىشىنى ھاۋالە قىلىمىز. بەزى ئاھاڭلاردا كۆرۈلىدىغان پارچە ئۇدار يەنە «كۆپەيگەن ئۇدار» لارغا بۇ نوتىدا $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$ (تۆتكە بۆلۈنىدىغان ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتتا $2\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ)، $(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ $\frac{6\frac{1}{2}}{4}$ تۆتكە بۆلۈنگەن ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتتا $6\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ، يەنى $2\frac{1}{2}$ ئۇدار ۋە تۆت ئۇداردىن ئىبارەت ئىككى تەركىپكە بۆلۈنىدۇ) شەكلىدىكى ئالاھىدە ئۇدار بەلگىسى قوللىنىلغان.

5. ھەر بىر ئاھاڭ باشلانغان ملودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە بۇ ئاھاڭنىڭ باش ـ ئاخىرىنى تۇتاشتۇرىدىغان «ئاساسىي رىتىم شەكلى» بەلگىسى قويۇلغان. بۇنىڭ ئىچىدىكى D بەلگىسى داپنىڭ «دۇم» نى،

T بەلگىسى داپىنىڭ « تاك » ئاۋازىنى ، O بەلگىسى ئاۋاز توختىتىلغانلىقىنى ئىپادىلەيدۇ .

6 . مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە قويۇلغان سان تېكىستنىڭ تەرتىپ نومۇرىنى ئىپادىلەيدۇ .

7 . تەكرارلانغان مېلودىيىدە بىرىنچى قېتىمدا ئېيتىلغان ياكى چېلىنغان ئاھاڭ ئۆلچەم قىلىندى .



# 关于乐谱记录的几点说明

一、本乐谱根据新疆音像出版社出版发行的《十二木卡姆》盒式录音带（片号XL－100）记录。由新疆木卡姆艺术团演唱、演奏。

二、为了准确地反映《十二木卡姆》中的四分音和微升（降）音，本乐谱在传统五线谱记谱法的基础上，增加使用 𝄲 号表示升四分之一音、𝄳 号表示降四分之一音，↑号表示微升音、↓号表示微降音。这些符号标在音的左上方，都在乐谱中调号所规定音列的基础上起作用。如调号中已标明某音要升（降）半音而在其左上方又加标了 𝄲 号、𝄳 号、↑号或↓号，则要在升（降）半音的前提下再升高（或降低）四分之一音或微升（微降）。作为临时记号，𝄲 号和 𝄳 号对一小节内的同音有效。如同一小节中已经半升（降）的音在后面不作半升（降），则需在后面的那个音的左上方加标能够示意回复到原调音列的符号。↑号↓号只对所标的乐音起作用。

三、～和～分别为上、下波音符号，其波动范围一般在四分之一音之内。

四、对于 $\frac{5}{8}$、$\frac{7}{8}$、$\frac{9}{8}$ 等复拍子，本乐谱以 $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$、$\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$、$\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ 式的拍号标明这些节拍乐曲中每一小节内部的节拍组合关系。在这些节拍乐曲中每小节的第一个小节拍单位里，经常出现时值均分的三拍二连音和四连音以及它们的各种变体，这是《十二木卡姆》在节拍、节奏方面的一个重要特点，敬请读者注意。对于另一些乐曲中出现的非整数“增盈节拍”，本乐谱使用 $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$（以四分音符为一拍，每小节两拍半）、$\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$（以四分音符为一拍，每小节六拍半，又可分为两拍半和四拍这样两个小节拍单位）式的特殊拍号标记。

五、每首乐曲起首处旋律下方标记着贯串本乐曲始终的“基本节奏型”。其中，字母D表示击手鼓鼓中，发“咚”音，字母T表示击乐鼓鼓边，发“嗒”音。字母O表示休止。

六、旋律下方以数字标明唱词序号备考。

七、反复的旋律以第一次演唱（奏）的作为标准记录。

# مۇندەرىجە

## چوڭ نەغمە قىسمى

## داستان قىسمى

## مەشرەپ قسمی








مۇقەددىمە

مۇھەببەت نارىدىن ئوت ياقتى ئول ئاي خەستە جانىمغا،
كى ھىجران شۆئلەسى نەيلەي تۇتاشتى خانۇ مانىمغا.

كۆڭۈلنىڭ تەختىگاھىدا خىيالى پادىشاھ بولمىش،
ناۋا يەتكۈزدى ئول شاھ تەن ئارا روھى راۋانىمغا.

جاپانى تەرك ئېتىپ، زالىم پەلەك، قىلغىن رەھىم - شەپقەت،
جاھان كۆل بولغىدەك بولدى مېنىڭ ئاھۇ پىغانىمغا.

قۇرۇتتى سەرسەرى ھىجران، ۋۇجۇدۇم ئەيلىدى قاخشال،
چۈشۈپ ئوت ئاھىدىن ھەردەم خازانلىق بوستانىمغا.

مۇيەسسەر بولسا گەر ئول ئاي، بۇ جانىم ئەيلىسەم قۇربان،
كى داغ ئولسا ئەجەپ يوقكىم، بويالسا لالە قانىمغا.

پەلەك كۆز ياش تۆكۈپ ھەر سۇبھى ھالىمغا تۇتار ماتەم،
كۆلەر خۇرشىد قىلىپ تەئنە بۇ چېھرە زەپرانىمغا.

باياباني مالاللىقتا ئۇنىڭ دەردى بىلەن قالدىم،
بۇ ھالىمنى سابا يەتكۈز مېنىڭ شېرىن زابانىمغا.

بۇلۇپ مەجنۇن جاھاندا يارنىڭ يادى بىلەن ھەيران ،
نىتەي رەھىم ئەيلىبان ئول يار ھەمدەم كەلسە يانىمغا .

مۇھەببەت ناردىن ئوت ياقتى ئول ئاي خەستە جانىمغا ،
كى ھىجران شۆئلەسى نەيلەي تۇتاشتى خانۇ مانىمغا .

( ئا . نىزارى )

تەزە

ئەي نەۋ باھارى ئاي يۈزۈڭ سۇبھىگە جان پەرۋەر ھاۋا ،
ئاندىن گۈلۈ بۇلبۇل تېپىپ يۈز بەرگى بىرلە مىڭ ناۋا .

ئول كوچاڭدا رەڭمۇ - رەڭ جەننەت گىياھى ياشنىغان ،
ئاشىق ئاھى ، كۆز يېشىدىن ئۇ تاپار سۇ ۋە ھاۋا .

زەھرى پىراقىڭدىن قايۇ ئاشىققا بولدى دەرت - ئازاب ،
بولمىسا ۋەسلىڭ قىيامى ئۇيسا ئاڭا تاپماس داۋا .

چۈن قازىيۇلھاجەت ①سەن ، دەئۋايى مېھرىڭ قىلغىلى ،
دەرد - پىراق قايغۇسىدىن كەلتۈرمىشەم ئىككى گۇۋاھ .

قىلماي قوبۇل ئىجادىنىڭ ئىمكانى يوق سوگرە يەنە ،
مەقبۇلنى رەد ئەيلىمەك لۇتپۇڭدىن ئولغايمۇ راۋا .

زاھىد كۆگۈلنىڭ خىلۋەتىن مەتلۇبى غەيرىدىن ئىرىت ،
سەن سەير قىلساڭ قىل ، كىرەك كۆگلۈگگە بولسا ئىنزىۋا .②

---

① قازىيۇلھاجەت ــــ ھاجەتلەرنى راۋا قىلغۇچى قازى

② ئىنزىۋا ــــ يىراقلىق

دىسەڭ نەۋائى جان ئارا مەھبۇب بولغاي جىلۋىگەر ،
ئاۋۋال كۆڭۈل كۆزگۈسىدىن مەھۋ ئەيلە نەقشى ماسىۋا ① .

( نەۋائى )

※ ※ ※

ئاقازتىپ ئىشق باشىمنى ، نىھان بولدى سىرىق چىھرەم ،
مامۇق ئىچرە بىھىنى چىرمىغان يەڭلىغ كىشى ئەمدا ② .

( نەۋائى )

※ ※ ※

دەردۇ ئەلەمدىن راسلاپ قاناتلار ،
شەھباز كۆڭلۈم ئۇچتى ھاۋاغا .

يوق مەندە تاقەت قىلسام قانائەت ،
قويدۇم بىشىمنى ئاستانىلەرگە .
بىزدىن دۇئايەت ، سەندىن ئىجابەت ،
جانىم تەسەددۇق جانانىلەرگە .

قادىر خۇداغا ئېيتاي سانايىم ،
قىلغىل نازارە بىچارىلەرگە .

كۆرسەت جامالىڭ مەستانىلەرگە ،
ئىشقىڭدا كۆيگەن پەرۋانىلەرگە .

ئەي باغرى قاتتىق ، رەھىم ئەيلىمەمسەن ،

---

① ماسىۋا ــــ سۇرەت ، رەسىم
② ئەمدا ــــ ئەتەي ، قەستەن

ئسيان چۆلدە ئاۋارىلەرگە.

كۆرسەت جامالىڭ مەستانىلەرگە،
ئىشقىڭدا كۆيگەن پەرۋانىلەرگە.

( مەشرەپ )

※ ※ ※

پەلەكتىن ياخشىلىق كەلدى دىبان كۆڭلۈڭنى شاد ئەتمە،
يامانلىق ھەم يىتەر، ھالا ئۇنۇت، ئۆتكەننى ياد ئەتمە.

زامان ئەھلىگە گەر يۈزمىڭ قۇياشچە مىھىر كۆرگۈزسەڭ،
ۋاپانى سەن ئۇلاردىن زەررە چاغلىق ئىتىماد ئەتمە.

بۇ دۇنيا رەنجىدىن ھەر قانچە يەتسە سەبرى لازىم تۇت،
چىقىپ كەتسە جان كەتسۇن، بىرىپ بىر جايغا داد ئەتمە.

( نەۋائى )

**تەزە چۇشۇرگۇسى**

قىلىپ ياخشى ئەمەل كەسپى شىئارىڭنى سىلاھ ئەتكىل،
ۋەلى پاسىد خىيالىڭ بىرلە ھەردەم بىر پاساد ئەتمە.

( نەۋائى )

**نۇسخا**

لەۋلىرىڭغە باردۇرۇر لەئلى بەدەخشان ئىھتىياج،

ئاي يۈزۈڭنى كۆرگىلى خۇرشىدى تابان ئېھتىياج .

جان پىدا ئەيلەر خوتەن ئىپارى خالىڭغا سىنىڭ ،
قامىتىڭغا باردۇرۇر سەرۋى خىرامان ئېھتىياج .

غۇنچە ئى خەندان لەبۇ ئاغزىڭدىن ئىرمىشتۇر خىجىل ،
تارتىدۇ يۇسۇپ يۈزۈڭنى كۆرسە دەۋران ئېھتىياج .

بول ئاجايىپ ئىشدۇرۇر كىم ئەقلى بولمىش ھەيرەتى ،
مېھنەتۇ دەردۇ غېمىڭگە باردۇ دەرمان ئېھتىياج .

ئەي مەسىھىم ، رەھىم ئېتىپ ، قىلغىل داۋا دەردىمگە سەن ،
جان بەخش نۇتقۇڭغادۇر جان بىرلە لوقمان ئېھتىياج .

دىلبىرىڭدەك كىم تېپىپتۇر ئەي قەلدەندەر سەلتەنەت ،
جەننەتى كويۇڭغا باردۇر ھۆرۇ غۇلمان ئېھتىياج .

لەۋلىرىڭغا ياردۇرۇر لەئلى بەدەخشان ئېھتىياج ،
ئاي يۈزۈڭنى كۆرگىلى خۇرشىدى تابان ئېھتىياج .

( قەلەندەر )

**نۇسخا چۇشۇرگۇسى**

باغىڭغا كىرىپ ئېلىپ ،
ئۆرۈك ئىرغىتاي ، يارىم .
قوشاقتا قېتىپ ئېلىپ
سېنى يىغلىتاي ، يارىم .

( خەلق قوشاقلىرى )

## جوْلا

ئى نازىنىنلار ، ئىشقى ئوتى مەندە بارى - بار ،
يۈزمىنىڭ جاپا - جەبرى ، زۇلۇم سەندە بارى - بار ،
ئايارەي سەندە بارى - بار…
تۆرۈلۈپ - تۇغۇلۇپ كۆرگىنىم يوق بۇ ۋەيرانلىقنى ،
پىشانەمگە پۈتۈپمىكەن سەرگەردانلىقنى ،
ئايارەي سەرگەردانلىقنى …

( خەلق قوشاقلىرى )

## سەنەم

ۋەھ نەخۇشتۇر كىمكى يارى بىرلە تۇرسا ياندىشىپ ،
مېھرىبانلىق بىرلە مەست تاۋۇس قۇشىدەك ئويناشىپ .

كېچىلەر ئىشق - مۇھەببەت جامىدىن مەيلەر ئىچىپ ،
ئىشقى رەيھانىدەك بولۇپ تالدەك بويىغا چىرمىشىپ .

ئاشىقى مەشۇقى بىرلە ۋاسىل ئولسا بىر زامان ،
ئەيلە بان ئۈلپەتچىلىك سۆھبەت قىلۇرلەر مۇڭداشىپ .

( نۆبىتى )

## چوڭ سەلىقە

مېنىڭ سىرى دىلى زارىم ھېسابسىزدۇر بىتىپ بولماس ،
كى ئىشق ئەپسانە سىنى دەپتەر ئۆززە شەرھ ئېيتىپ بولماس .

تىكەنسىز گۈل ، سەدەپسىزدۇر ، مۇشەققەتسىز ھۇنەر يوقتۇر ،
زىيارەت چەكمىگۈنچە يار ۋەسلىگە يېتىپ بولماس .

ئۇزاق ئەرمىش ئۇشۇل زىبا سەنەم قەسرى ئەي مەشرەپ ،
ئەگەر يۈز يىل جىدەللەشسەڭ بۇ مەنزىلگە يېتىپ بولماس .

(مەشرەپ )

### بىرىنچى كىچىك سەلقە

مۇزەههەپ ئەيلىگەن پەيكانلىرىڭ جىسمىم ئارا ھەريان ،
دىمە ياش چەكتىكىم ، چەكتى زەبانە شۆئلەئى ھىجران .

نى تاش ئاتىپ تېنىمنى زەخمە قىلساڭ غەمگە قالۇرمەن ،
مۇڭا نى باغلاي ، ئانى قايدا باغلاي دەپ مېنى ئۇريان .

نى مەن قالغۇم ، نى سەن باقى ، زامانە كەلگىن ئەي ساقى ،
قەدەھ دەۋرىنى خۇش تۇتقىل ، ۋاپاسىزدۇر بەسى دەۋران .

ۋاپاسىزدۇر زامان ئەھلى ، زاماندىن نى ۋاپا بولغاي ،
ۋاپا ئەھلى ئۇلاردىن گەر ۋاپا ئىزدەر ، ئېرۇر نادان .

نەۋائى ، ئۆزنى خۇش تۇتكىم ، كىشىگە دەھر ئىشى باردۇر ،
ئەگەر مۇشكۇل تۇتار مۇشكۇل ۋەگەر ئاسان تۇتار ئاسان .

( نەۋائى )

### ئىككىنچى كىچىك سەلقە

دىلبەرا ، مەن زارىنىڭ كۆڭلىنى سەن شاد ئەيلىگىل ،
يۈز تۈمەن مىڭ قايغۇدىن بىر يولى ئازاد ئەيلىگىل .

كۆپ رەقىب تەئنە ئېتىپ قانلارنى يۇتتۇردى ماڭا ،
ئادىل ئۇلساڭ ئول رەقىبنى قەتلى جاللاد ئەيلىگىل .

قەتل ئۇلسا ئول رەقىبلەر سەيرى گۈلشەن ئەيلەلى ،
تالى مەجنۇن قامىتىڭنى باغدا شەمشاد ئەيلىگىل .

ئىككىمىزنى باغدا كۆرسە شۇم رەقىبلەر رەشك ئېتەر ،
ئىلتىپات ئەيلەپ ماڭا دۈشمەننى ناشاد ئەيلىگىل .

بەر شاراب ، بىر تامچە قالدۇرماي ئۇنى يۇتسۇن بىلال .
ھەم بۇزۇلغان كۆڭلىنى مەي بىرلە ئاباد ئەيلىگىل .

( موللا بىلال )

※ ※ ※

ئەدەبىنىڭ رىشتىسىن تۇتقىل ، ئەدەبتىن ياخشى راز بولماس ،
ئەدەبسىز ئىككى ئەلەمدە بىلىڭكىم ، سەرپىراز ①بولماس .

كۆكۈلنىڭ قۇشلىرى پەرۋاز ئۇرار ئۇچماغلىق ئاسمانە ،
بەلەن ئۇچقان بىلەن زاغۇ - زەغەن ئالەمدە باز ②بولماس .

( پۇزۇلى )

※ ※ ※

بۇلبۇلى شەيدا بىلۇر گۈل قەدرىنى ھەر نەۋ باھار ،
نەبىلۇر زاغۇ - زەغەن گۈل بىرلە بوستان قەدرىنى .

---

① سەرپىراز — بېشى ئۇستۈن
② باز — لاچىن

ھەر كىشى بىلمەس ھۆۋەيدا قەدرى دەردى ئىشقنى ،
چۈنكى بىلمەس ئىت - چىۋىنلەر شېكەرىستان قەدرىنى .

( ھۆۋەيدا )

**كىچىك سەلىقە چۈشۈرگۈسى**

دىلبەرا ، مەن زارىنىڭ كۆڭلىنى سەن شاد ئەيلىگىل ،
يۈز تۈمەن مىڭ قايغۇدىن بىر بەلى ئازاد ئەيلىگىل .

( ھۆۋەيدا )

**تەكىت**

كىمكى ئۆلمەستىن بۇرۇن بىلمەس بۇ جانىنىڭ قەدرىنى ،
كىم ئۆلەر ھالەتكە يەتسە شۇ بىلۇر جان قەدرىنى .

مەن ئۆلۈپ تۇپراقتا ياتسام كىم مېنى ياد ئەيلىسۇن ،
دوستلۇرۇم غەمكىن بولۇپ ، دۈشمەنلىرىم شاد ئەيلىسۇن .

( خەلق قوشاقلىرى )



# داستان قىسمى

## بىرىنچى داستان

قولاق سېلىپ ئىشتكىل مېنىڭ ئەرزىمنى ،
كۈندىن ـ كۈنگە بەتەر بولدۇم دەردىڭدە .
نەلەر چەكتىم پىراقىڭدا ـ ھىجرىڭدە ،
قانلار يۇتۇپ ئۆلەر بولدۇم دەردىڭدە .

بىر ئوق ئىدىم ، ھەر تەرەپكە ئېتىلدىم ،
سەن يار ئۈچۈن ئىشىكلەرگە تەلمۈردۇم .
يار ـ يار دەپ يات يەرلەرگە سېتىلدىم ،
يار ـ يار دەپ ئۆلەر بولدۇم دەردىڭدە .

غايىبانە باغۋەنگە خىزمەت ئېتەرمەن ،
بىلمىدىم مەن مەقسەتكە نېچۈك يېتەرمەن ،
چۆللەر ئارا بېشىمنى ئېلىپ كېتەرمەن ،
ئۆزگە ۋەتەن تۇتار بولدۇم دەردىڭدە .

غېرىب دەيدۇ ، قۇل دەيدۇ مېنىڭ ئاتىمنى ،
بۇ ۋەتەندە ھېچكىم بىلمەس زاتىمنى .
سەندىن ئۆزگە كىمگە ئېيتاي داتىمنى ،

مەن ساڭا ئەرز ئېيتار بولدۇم دەردىڭدە .

( « غېرىپ - سەنەم » داستانىدىن )

## ئىككىنچى داستان

ھەسەن ۋەزىر ئۆلدى دەپ ساڭا سۆيۈندۈم ،
بارغىن بالام ، ئاللاغا تاپشۇردۇم سېنى .
بىر نەچچە كۈن بويۇڭنى كۆرۈپ قۇۋاندىم ،
بارغىن بالام ، ئاللاغا تاپشۇردۇم سېنى .

بىر يار ئۈچۈن ئاھ ئۇرۇپ قانلار يۇتارسەن ،
بېشىڭ ئېلىپ يىراق يۇرتقا كېتەرسەن .
مېنى تاشلاپ ، گۈلجامالىڭنى نە ئەيلەرسەن ،
بارغىن بالام ، ئاللاغا تاپشۇردۇم سېنى .

كۆزۈمنىڭ گۆھىرى ، نۇرۇم سەن ئىدىڭ ،
فىردەۋسى بېھىشتە ھۆرۈم سەن ئىدىڭ .
بەختىمنىڭ باھارى ، گۈلۈم سەن ئىدىڭ ،
بارغىن بالام ، ئاللاغا تاپشۇردۇم سېنى .

دۈشمەن يۈزى قارا بولسۇن ئارادا ،
مېنى قويدۇڭ تۈگىمەس سانسىز بالاغا .
نەيلىيىن مەن يېتەلمىدىم مەقسەت - مۇرادقا ،
بارغىن بالام ، ئاللاغا تاپشۇردۇم سېنى .

( « غېرىپ - سەنەم » داستانىدىن )

## ئۈچىنچى داستان

ئۈچۈردۈم شۇڭقار قۇشۇمنى ،
ھېچبىر يەردە دېرەكى يوق .
ھەسرەت بىلەن شۇ سەيياد ①نى ،
تاپمىغۇنچە ئارامىم يوق .

ئۈچتى بۇ دۆلەتنىڭ قۇشى ،
ئاختۇرۇر مەن يازۇ قىشى .
دېرەكىنى بىلمەس كىشى ،
بۇ مەنزىلدە تۇرارىم يوق .

مەن ئىستەرمەن يارىم كەلسە ،
كېلىپ غەمكىن كۆڭلۈم ئالسا .
رەقىبلەر يول تورار بولسا ،
سەبرى - تاقەت قىلارىم يوق .

سەنەم ئېيتۇر : ئەي مېھرىبان ،
يالغۇز ساڭا تەسەددۇق جان ،
سەنسىز ئالەم ماڭا زىندان ،
سەنسىز بەختىم - باھارىم يوق .

( « غېرىپ - سەنەم » داستانىدىن )

## تۆتىنچى داستان

جان جاپا ئەيلەر ماڭا ئۇل دىلرابا ئايرىلدى دەپ ،
قان تۆكەر ئىككى كۆزۈم ئۇل مەھلىقا ئايرىلدى دەپ .

---

① سەيياد ـــ ئوۋچى

تاكى باردىلڭ سەيرى گۈلشەن ، يۈرىكىم - باغرىم كاۋاپ ،
يىغلاشۇر بىگانىلاردەك ئاشنا ئايرىلدى دەپ .

بۇ تەنى خاكىم كۆيەر ھىجرىلڭ ئوتىدا زار - زار ،
نە ئۈچۈن ئۇل مەئدەنى شەرمى - ھايا ئايرىلدى دەپ .

رەنجىشىم باردۇر مىنىلڭ ئەي دوستلۇرۇم ، جان دوستلۇرۇ،
نىگە مەندىن ئۇل نىگارا بىۋاپا ئايرىلدى دەپ .

چىققىدەك بولدى قەلەندەرنىلڭ جىنى يار دەردىدە ،
مەن نە قىلدىم ئاگا كىم ، ئۇل پۇر جاپا ئايرىلدى دەپ .

( قەلەندەر )





# مەشرەپ قىسمى

## بىرىنچى مەشرەپ

بارغىنىڭنى باغدا كۆردۈم يانغىنىڭنى كوچىدا ،
كوچىدا باسقان ئىزىڭ بولدى كۆزۈمگە تۇتىيا .

تاغدىكى بەرگى قىياقتەك قاشلىرىڭدىن ئۇرگىلەي ،
تەلمۈرۈپ تۇرغان كىيىكتەك كۆزلىرىڭدىن ئۆرگىلەي .

سەن سېغىندىڭمۇ مېنى ، خويما سېغىندىم مەن سېنى ،
سەن قەيىرىڭدە سېغىندىڭ ، مەن يۈرەكىمدە سېنى .

( خەلق قوشاقلىرى )

## ئىككىنچى مەشرەپ

ئاتاڭ ئايمۇ ، ئاناڭ كۈنمۇ
تۇغۇپتۇ سەن قىزىل گۈلنى ،
سېنىڭ كويۇڭغا سېلىپتۇ
مېنىڭدەك بىر غېرىپ قۇلنى .
مېنىڭدەك چاڭقىغان گۈلگە

قىلىپتۇ مەھلىيا ـ ئاشىق ،
ناۋاسى ئوت ـ ھارارەتلىك
سىنىڭدەك كۈيچى بۇلبۇلنى .

( خەلق قوشاقلىرى )

## ئۈچىنچى مەشرەپ

يارىنىڭ بۆلىكى ياردىن ،
يارى بولمىسا قايدىن .
غۇنچە بويلىرى زىبا ،
شېرىن سۆزلىرى ئاندىن .

يارىمنىڭ قارا ساچى ،
چۇشۇپتۇ زاڭاقىغا .
كىشىنىڭ يارىنى يار دەپ ،
ئۆلەيمۇ تاياقىغا ؟

يارىم سەن ، نىگارىم سەن ،
بوينۇمدا تۇمارىم سەن .
ئاخشىمى قاراڭغۇدا ،
ياندۇرغان چىراغىم سەن .

( خەلق قوشاقلىرى )

## تۆتىنچى مەشرەپ

قارا ـ قارا قاشلىرىڭغا قاتساڭچۇ مېنى ،

قارا قاشنىڭ بازارىدا ساتساگچۇ مېنى .
قارا قاشنىڭ بازارىدا ئالمسا ئەگەر ،
كىرپىككىنى ئوقيا قىلىپ ئاتساگچۇ مېنى .

( خەلق قوشاقلىرى )

## بەشنچى مەشرەپ

قاش ئاتارىم كېلىدۇ ، كىرپىك ئاتارىم كېلىدۇ ،
بېلىگە ئالما تۆگۈپ كۆزى خۇمارىم كېلىدۇ .

زەيتۇنە تونىنى كىيىپ ، خەستە كۆكۈلگە ئوت سېلىپ ،
نەۋ ئېچىلغان غۇنچىدەك يۈزى ئانارىم كېلىدۇ .

ئەتىيارنىڭ سەلكىنى تەگسە بولۇر ئاق تەن قارا ،
غەم قىشىنى ھەيدىمەككە نەۋ باھارىم كېلىدۇ .

نازىمى غەم باغىدا بۇلبۇل سۆپەت ئەبغان ئېتەر ،
غەمنى بەربات ئەتكىلى ئۇ گۈلئۇزارىم كېلىدۇ .

( موللا بىلال )

# 目　录

## 大乃额曼部分

## 达斯坦部分

# 麦西热甫部分



# 大乃额曼部分

## 序　　曲

美丽的月亮燃烧了我心中的爱种，
已无力把这熊熊燃烧的情火阻挡。

她的丰姿已成为我心目中宝座上的女王，
只有她才能使我的心情永远欢畅。

吃苦的依然是我，而暴虐者照旧趾高气扬，
我已悲伤得几乎使人世变为死灰一样。

有权势的人，收回你们对我的折磨吧，
我的躯体到如今已日趋冰凉。

就是牺牲也在所不惜，只要得到美丽的月亮，
可用我的鲜血给莱丽花染套红装。

到那时天也会流着泪为我致哀悲伤，
情敌们会高兴得如疯似狂！

就这样我完全沉郁于对她的爱恋，
请把实情转告给我心中的姑娘。

世间的情人们都会日夜彷徨，
总盼着心中人很快来到自己的身旁。

心中的情火已烧得我焦头烂额，
愿情人也是这样，让我们在一起互诉衷肠。

（阿·纳扎尔）

## 太　孜

啊，你的美姿使清晨更加生机盎然，
催开百花怒放，引来百灵鸟歌舞蹁跹。

你路上的芳草萋萋，犹如仙松和莲枝，
情人的泪水和叹息是它葳蕤的源泉。

离愁别恨的毒液使痴情郎痛苦万千，
没你幽会的蜜汁，尔撒圣人也无药可选。

我领来忧郁和离愁两个证人向你诉讼，
你是万能的主，求你把大恩大德展现。

你将他们拒之门外又把他们驱赶，
这怎么符合你那仁慈的天性和本愿。

啊，修行者，快清除你心中的杂念，
当你感到空虚寂寞就到室外去转转。

纳瓦依，想让情人在心中娇媚光艳，
首先得清除你心镜中那别人的影幻。

爱情已将我的黑发染成了银颜，
鹅绒不腐，尽管在枕套内熬煎。

（纳瓦依）

失恋的悲痛，不幸的命运降在我的头上，
悲伤的心已插上双翅飞向蓝天。

倘若你能答应我的要求，
我愿把自己的头颅奉献。

我在不断的祈祷，愿你赐我悯怜，
那时我可将舍弃一切把你陪伴。

忠实的信徒乞求胡大多多保佑，
也降点福给赤贫的人间。

将你的美容让追求者看看，
去满足那围你飞旋的灯蛾的心愿。

哎，难道你是个铁石的心肠，
不为在爱情道路上跋涉的人赐点恩典。

将你的美容让追求者看看，
去满足围你飞旋的灯蛾的心愿。

（麦西热甫）

纵然天上掉下来恩赐也不要狂喜，
灾难已足够了，千万不要忘记过去。

纵然你对世人的恩情胜过阳光百倍，
且莫求从他那要得到报恩的丁点实际。

任凭这世界飞来千灾万祸，也须忍耐，
死就死吧，你切莫去别处悲哀哭泣。

（纳瓦依）

## 太玫尾声

做个清廉的官吧，让你的诗篇更加精辟，
为了达到这崇高的目的，任何时候都不得偏离
　实际。

（纳瓦依）

## 怒　斯　赫

又香又甜的吻才能挨到你的唇边，
心身对你喜欢才能见到你的容颜。

和田的麝香才算同你的芳香一般，
潇洒的赛尔维树也可比拟你的身段。

蓓蕾见你微笑也会感到羞惭，
玉素甫见了你也会爱慕缠绵。

说来不稀罕，聪明人也会有苦衷难言，
你的苦只有找到了知心人才能算完。

情人啊，你发发慈悲，了却我心灵的宏愿，
相思病只有相思医才能治得愈痊。

哎，高尚的凯兰代尔，谁能做你的心上人呢？
合格的恐怕只有那天上的女仙。

又香又甜的吻才能挨到你的唇边，
心身对你喜欢才能见到你的容颜。

（凯兰代尔）

## 怒斯赫尾声

我要走进你的花园，
情人啊，摇动摇动杏子。

我要狠狠地拥抱你，
情人啊，听听你的哭声。

（维吾尔民歌）

## 朱　拉

哎，美人，我这里燃烧着熊熊爱火，
你那里对我千般无情万般折磨，
啊，情人，你对我千般无情万般折磨。

有生以来，我还从未见过这般灾祸，
命中注定我四处流浪八方漂泊，
啊，情人，我四处流浪八方漂泊。

（维吾尔民歌）

## 赛 乃 姆

倘若能和情人相互依偎着倾诉衷肠，
如醉酒人儿追逐着嬉戏，该有多么惬意。

每当夜幕降临时，我若能痛饮爱情杯中的美酒，
像牵牛花蔓攀缠着情人如柳的细腰，让人有何
　等的欢喜！

倘若和心上的情人幽会在一起，

总是讲不完的甜言蜜语。

（诺比提）

## 大赛勒克

我心中隐藏着无数的悲痛，
心儿的创伤不能给无忧的人提及。

哪儿会有无刺的玫瑰和不付出劳动的手艺？
不历经痛苦磨难，怎能得到美人的心呢？

啊，麦西热甫，你与那丽人离得太远，
即使再苦追上百年，也到不了她的宫里。

（麦西热甫）

## 小赛勒克

### 1

你射来睫羽之箭，我周身镀上金光一片，

我没有流泪，诀别的火花将我全身溅满。

你用石头砸得我遍体鳞伤赤身裸体，
我却只顾留心用什么来怎样包扎遮掩。

啊，来吧，酒馆，我是过客，你也非久留之人，
世态多炎凉，只有举杯传觞最为合算。

世人多行不义，天下哪有什么忠孝情义，
想劝他们多行善事，那才真是蠢蛋。

纳瓦依，自行其乐吧，莫管别人为甚奔忙，
那难易事儿，由着你的意愿自由决断。

（纳瓦依）

## 2

啊，美人，快让我这不幸的人儿心欢气爽，
快让我从这重重忧郁中得到解放。

情敌对我冷嘲热讽，让我饮泪吞血，
你若公道，快派出刽子手去杀那个孽障。

将情敌斩尽杀绝，让我们在花丛之中漫步，
快挺起你的身躯像仙女一样。

那情敌见此情会掉在炉火中焚烧，
快这样干吧，让情敌也把那悲痛品尝品尝。

为我斟满酒吧，比拉勒要把它一饮而光，
玉液琼浆让我那破碎的心得到欢畅。

（毛拉·比拉勒）

快抓紧知识的纽带，唯有他才最奇神，
无知识的人在两世中都活得蠢蠢浑浑。

心灵之鸟展翅在空中自由地翱翔，
乌鸦老鸹飞得再高也变不成鹰隼。

（甫祖勒）

痴情的百灵鸟最知晓春天的价值，
乌鸦怎会理解鲜花和绿洲的价值！

胡威达为爱而忧的价值没人知道，

那鼠狗蚊蝇怎知蜜蜂酿蜜的价值！

（胡威达）

## 小赛勒克尾声

啊，美人，快让我这不幸的人儿心欢气爽，
快让我从这重重忧郁中得到解放。

（毛拉·比拉勒）

## 太　喀　特

在死神未来之前，谁也不知生命的可贵，
死神降临，才明白生命多么宝贵。

当我死后静卧土中，谁会把我叨念，
只有敌人高兴而朋友忧郁寡言。

（维吾尔民歌）




## 第一达斯坦

请侧过耳来听我诉说，
为你忧伤，我每日走向无常。
在离火中，我多么悲惨凄凉，
为你忧伤，我把鲜血吞入肚肠。

我是一支羽箭射向四方，
终日向情人的门户张望。
为了情人，我被卖往异乡，
为了情人，我几乎死亡。

我为伟大的园丁增加了辛劳，
却不知怎样做才能把目的达到。
我拼力在戈壁上四处奔跑，
我流浪他乡为的是把你寻找。

他乡人把我叫奴隶，叫我艾里甫，
他乡里无人知晓我的来处。
没有你，我向谁去把苦水倾吐，
为你忧伤，我要把心里话向你吐诉。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第二达斯坦

艾山宰相虽已逝去，有你让我欣慰，
去吧，孩子，我把你交给了真主，
这几天看见你的英姿，我乐得心醉，
去吧，孩子，我把你交给了真主。

你要啜泪饮血，为情人叹息，
你要一条命奔向那陌生之地，
撇下了我，你只要那古丽加玛丽，
去吧，孩子，我把你交给了真主。

你是我的眼睛的珠儿、光线，
你是我心中的至圣、天仙，
你是我幸福的花朵、春天，
去吧，孩子，我把你交给了真主。

让敌人很快地统统完蛋，
你把我已推到苦难的深渊，
什么事再也不是我的意愿，
去吧，孩子，我把你交给了真主。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第三达斯坦

我放飞了猎鹰，
到处不见它的踪影。
找不到这猎人，
我惶惶叹息泪湿衣襟。

幸福的鸟儿已经飞走，
我春夏秋冬四处寻求。
这里没人知她的踪迹，
我也不愿在这儿久留。

我在寻找，情人必会来到，
她会使我忧郁的心儿欢笑。
罪恶的敌人一旦阻挠，
我不会看着他们胡闹！

赛乃姆说：啊，亲爱的！
我已将生命全都给了你，
没有你这人世上对我犹如地狱，
也就没有幸福的甜蜜和春天的明媚。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第四达斯坦

只因离开了美人我的心儿备受熬煎，
只因离开佳丽我的双眼血泪涟涟。

你去花丛中漫步，我的心肝都会焦燎，
只因离开了情人，会哭得像泪人儿一般。

我的身被离别的火焚燃得够惨，
为什么他竟会活生生地把我撇到一边?!

啊，朋友，我有着满腔的哀愁恨怨，
他为什么无缘无故地与我断绝情缘?!

凯兰代尔在为情的悲苦中将会失去生命，
他将说：我做了什么，竟会遭受别离的无限磨难？

（凯兰代尔）



# 麦西热甫部分

## 1

我在园中看见你，在街上看见你，
你路上留下的足印对我是多么珍贵。

你那山花花萼般的弯眉让我欢喜，
你那羚羊般渴望的双眸让我欢喜。

你想我了么，我好想你哟，
你哪儿想我，我心里想你哟。

（维吾尔民歌）

## 2

正因你母是月亮你父是太阳，

才生下你这朵十分美丽的红玫瑰，
教我这个飘零的奴隶无限把你爱，
只因你这百灵似的歌手的情火太厉害！

（维吾尔民歌）

## 3

情人的支柱来自情人，
没有情人，哪有精神？
先有芳香美丽的花朵，
才有感人肺腑的歌声。

情人的乌黑秀发，
披垂在她的两鬓。
夺了别人的情人，
会在乱棒下丧命。

你是我的情人，我的美人，
你是我挂在脖颈上的护身符。
在漆黑漆黑的夜晚，
你是我的指路明灯。

（维吾尔民歌）

## 4

请把我挂在你黑黑的眉上，
请把我投向黛眉的市场，
假如那市上没有人要我，
就把你的眼睫当做羽箭射入我的胸膛。

（维吾尔民歌）

## 5

我的眼眉在调情，我的睫毛在传情，
我那腰里藏着苹果的眼睛闪射着痴情。

那花蕾似的红石榴脸蛋，
特意用炽烈的爱火点燃了我的心。

经过辛勤的播种，嫩白皮肤会有点发黑，
只有度过忧愁的寒冬，幸福和春天才会来临。

忧伤的花园里百灵鸟在不停地叹息，
这痛苦的制造者就是我那心爱的情人。

（毛拉·比拉勒）

مەسئۇل مۇھەررىرلىرى : ئابدۇرۇسۇل ئۆمەر
لى چۈنخۋا
ئومۇمىي لايىھىلىگۈچى : رىزۋان تۇردى

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى
3
مۇشاۋىرەك
شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي جەمئىيىتى بىلەن مەدەنىيەت نازارىتى نەشرگە تەييارلىدى
*
شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى نەشر قىلدى ۋە تارقاتتى
( ئۈرۈمچى جيەنجۇڭ كوچىسى 54 № پوچتا نومۇرى : 830001 )
نوتىسى بېيجىڭ هازىرقى زامان سەنئەت تەرەققىيات قۇرۇلۇش شىركىتىدە تىزىلدى
تېكىستى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى كومپيۇتېر ئىشخانىسىدا تىزىلدى
شىنجاڭ شىنخۇا باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
فورماتى : 1168×850 م م 32 / 1 باسما تاۋىقى : 5.625 قىستۇرما ۋارىقى : 8
1993 ـ يىل 12 ـ ئاي 1 ـ نەشرى
1994 ـ يىل 4 ـ ئاي 1 ـ بېسىلىشى
تىراژى : 1800 — 1
ISBN7 — 228 — 02955 — O/J • 139
باھاسى : 12.00 يۈەن

